



«Ta'lim-tarbiya jarayoniga innovatsion yondashuvlar. Muammo va yechimlar» mavzusidagi Respublika ilmiy-amaliy 2-sonli online konferensiya

# TAHRIR KENGASH A'ZOLARI



# BOSHLANGI'CH TA'LIMDA O'QITUVCHI NUTQINI OSHIRISH MEZONLARI

**Solejonova Mexrubon**

**Toshkent Kimyo xalqaro unversiteti Samarqand filiali**

**Boshlang'ich ta'lim yo'nalishi 1-kurs talabasi**

**Solejonova Mexrubon Sherzodovna**

**Kimyo Tashkent International Unversity of Samarkand Brach**

**1 styear student of primary education**

***Anatatsiya***

Ushbu maqoloda Boshlang'ich ta'limda o'qituvchining nutqi ifodaligi, ta'sirchanligi nutqning sofligi , aniqligi **olimlarning** nutq haqida aytgan fikrlari mashhur mashshoyixlar aytgan ta'sirli so'zlar yoritib berilgan.

**Kalit so'zlar:**Adabiy til me'yorlari, talaffuz me'yorlari, morfologik me'yorlar, nutqning mantiqiyligi , nutqning sofligi, nutqning ta'sirchanligi.

***Abctrakt***

In this article are explained the expressivess, effectivenesss , purity and accuary af the techer's speech in primary education, the though of the scientists about speech and the impressive words of the famous sciantists.

Kishilar har qanday sharoitda va faoliyatning barcha sohalarida aloqa qolishining jarayoni tildagi leksuk gramatik va fonetik vositalari tanlash va ishlatishda bir-biridan ma'limdarajada farq qiladi. Xatto o'qituvching nutqida xamleksik gramatik jihatdan katta ahamiyat qiladi. Boshlangich sinf o'qituvchisi kelajakda kadr yetishib chiqaradi shuning uchun o'qituvching nutqi ravon va sofligi e'tibor berish kerak.

Nutq so'zlovching yoki yozuvchi tomonidan shakllanadigan nutqning tashqi ko'rinishi bo'lib, u faqatgina lisoniy hodisa sanalmasdan, balki ham nafosat, hodisasi hisoblanadi. Shuning uchun ham yaxshi nutq deyiladigdanda aytilmoqchi bo'lgan maqsadning tinglovchi va kitobxonga to'liq yetib borishi, ularga ma'lum ta'sir o'tkazishi nazarda tutiladi. Shunga ko'ra nutq oldidagi ma'lum talablar, chiroyli, erkin, xususiyatlari deb qaraladi. Boshlang'ich sinf o'qituvchilarining ijodiy qobiliyatlatlarini nutqning rivojlanish, badiiy o'qish darslarida bolaning ijodiy qobiliyati rivojlantirish bo'yicha o'qituvching nutq mezoni katta ahamiyati beriladi.[O'qituvching nutqi 3;12 betlar]

Nutqning to'g'riligi uning adabiy til me'yorlariga muvofiq kelishidir. Nutq madaniyatiga erishishi asosiy omili tilni, ayniqsa adabiy til me'yorlariga egalash. Hozirgi adabiy til me'yorlariga rioya qilib tuzilgan o'qituvchi nutqi aniq va ravon to'g'ri va ta'sirchan holda



bollarga yetkazib berishidir. O'qituvchi nutqi qancha tog'ri va ravon bo'sa shuncha bolalar to'g'ri va aniq eshta oladi. Bu uchun quyidagi me'yorlar hisobiga olib nutqimizni to'g'ilashimiz kerak:

a) morfologik me'yorlari:

Adabiy til dialect va shavalardan o'z mofologik me'yorlariga ko'ra hamfarqlanadi. Buni biz adabiy tilda so'zlarning kelishiklarda turlanish, fe'llarining tuslanishi, son – miqdor tushunchalarining ifodalanishiga , shuningdek,so'z va so'z shaklarining yasalishi xususiyatlarida ko'ramiz. Nutq madaniyatida asosiy omili tilni, ayniqsa til me'yorlarini egallash, ulardan va o'rinli foydalanishdir. Marfalogik me'yorlar deganda bu turli xil nutq qisimlarining so'zlarning xar xil gramatik shaklarining sodir bo'lishidir . O'qituvchi nutqida marfalogik me'yor buzilganda nutqning turli xil qisimlaarining qo'llash bilan xatoliklar yuzaga keladi. Shuningdek talaffuz va sintaksis sohasi zaif normalarni ichiga oladi.

b)talaffuz me'yorlar:

Unli va undosh taffuzi, so'z takibidagi qo'sh va yundosh unlilar talaffuzi,nutq belgili so'zlar talaffuzi, kishilarning ism-familyalari , qisqartirma otlar, qo'shma fe'llar, so'z birikmalari, morfologik ko'rsatkichlar, so'z yasovchi forma yasovchi qo'shimchalar talaffuzi. Ayniqsa biz kelajakda kadr yetishib chiqarishimizga o'zimizning talaffuz me'yorlarimizga e'tiborli bo'ishimiz lozim. Nutq tovushing asosiy vazifalari so'zlar ma'nosini farqlashdir.[Nutqning to'g'riligi 22-betla]

v)sintaktik me'yorlar:

Ega kesimning mosligi, ikkinchi darajali bo'laklarning ularga bog'lanish qonuniyatlari. So'z birikmalari va gaplarning qurulishi hamda ifoda xususiyatlar o'rganuvchi til bo'limi sintaktik me'yorlardir.

g)imloviy me'yorlar:

Har bir xalq tili o'sha millat a'zolarining erkin va bemalol fikirlasha olishi uchun yetarli bo'lgan so'z boyligiga ega. Bir tilga mansub bo'lgan bir sheva bu tilning boshqa guruh shevalaridan, jonli so'zlash tili esa adabiy tilda qo'llanuvchi so'zlar miqdor, xarakteri, shakli, hatto ma'nosiga ko'ra farqlanib turadi. Mana shunday xususiyat mavjuddir. Demak, tildagi barcha so'zlar adabiy tilda qo'llanilavermaydi. Ayrim boshlang'ich sinf o'quvchilarni birma- bir o'qish ko'nikmalarini shaklantirish o'qituvching katta mahorat va ma'suliyat talab etadi.[Bosjlang'ich ta'lim jurnali 5-6 betlar]

Nutq aniqligi tabiat va jamoyatdagi narsa va hodisalar bilan ularning nutqning atamasi bo'lgan materaillar o'rtasidagi mutonosiblikni taqazo qiladi. Aniqlik hamnutqning asosiy kommunikativ sifatlatlaridan biridir. Agar to'g'rilik nutqning yuzaga kelishida faqat til omillaridir. O'qituvchining nutqida aniqlig ravonlik ko'p rol o'ynaydi.

a)sinonimlar o'rinli foydalanish;



b)antomlirdan to'g'ri foydalanish;

d)ko'chma ma'noli so'zlarni o'rinli qo'llash;

e)iboralarini to'g'ri qo'llash;

Aristotel shunday degan : *''Agar nutq noaniq bo'lsa umum masqadga erishmaydi'' degan bo'sa , Kaykovus:''Ey farzand, so'zning yuz va orqa tomonini bilgin. Ularga rioya qilgin, so'zlaganda ma'noli gapir, nitiqlikning alomatidir.*[Nutqning boyligi 34-35 betlar]

Nutqning har tomonlama to'g'ribo'lishi uchun narsa aniqligining o'zi yetrali emas. Tushunchaviy aniqlik ham bo'lishi zarur. *Abdulla Qahhor:''Men yozilga sahifani hatto jumlalarni ham ustida tuzta olmayman.Jumla hatto butun bir sahifani bir so'zni o'chirib, o'rniga, boshqasini yozish uchun boshqa qog'ozga o'sha jumla, hatto sahifani ko'chirib yozaman. Nutq bilan mehnat dard va quvunchni yuzaga chiqara oladi''*- degan edi.

Nutqning mantiqiyligi uning asosiy sifatlari- to'g'ri va aniqlik bilan chambarchasb bog'liqdir. Gramatik jihatdan to'g'ri tuzilmagan nutq ham, fikrni ifodalash uchun no'to'g'ri tanlagan lug'aviy birlik ham mantiqiylikni buzadi. Mantiqiy izchilikning buzilishi tinglovchi va o'qituvchiga ifodalanayotgan fikrining to'liq borib yetmasligiga, bazan umuman, anglashmasligiga olib kelishi mumkin.

So'zlarning o'zi ifodalanayotgan narsa-hodisalarga mos ravishda fikrning aniq ifodalanishi narsa mantiqiyligi bo'lsa, so'z birikmalari, gaplar, hatto butun- butun matnlarning bir-biriga mosligi, fikrni izchi davom etirishga bo'ysindirishi tushuncha mantiqiyligidir. Nutqning mantiqiyligi buzilishi, eng avvalo, so'zlovchi va yozuvcchining taffakur uquvi, qobiliyati bilan bog'liq. Shuning uchun mantiqiylik faqatgina lisoniy hodisa sanalmasdan, balki taffakur hodisasi ham sanaladi.[O'qituvchi nutqi madanaiyati 56-57 betlar]

*Mantiqiy shartlar:*

a) tushunchalar mantiqiyligi rioya qilish;

b) uslibiy me'yorlarga amal qilish;

c) leksik- semantic va sintaktik me'yorlarga rioya qilish.

*Mantiqiyligiga putur yetgan gaplarga misollar:*

- Olti oylik davkatga sut olish rejasi bajariladi.
- U bir kitobga 5 so'mdan qo'yib sotmoqda.
- Akulalar tirik bola tug'adi.
- Erkak paypoqlar narxi 30 foizga arzonlashadi.



Nutq qancha sof bo'sa shuncha o'qituvchining nutqi ravon bo'ladi. Nutqning sofligi deganda uning adabiy til me'yorlariga muvofiq kelishi, ya'ni noadatiy qatlamlardan xoli bo'lishi ko'zda tutiladi. Nutqning sofligiga putur yetkazadigan uning sofligiga ta'minlash uchun keraksiz so'z va iboralarda holi bo'lishga erishish lozim.

Nutqning sofligiga quyidagilar putur yetkazidi:

a)dialektalizmlar;

b)g'ayri tildan olingan so'zlar';

c)jargonlar va argonlar;

d)vulgarizmlar ;

e)parazit so'zlar;

Tinglovchi va o'qituvchi ruhida o'zgarish, hayajon yasovchi ta;sirchan nutq deyiladi. O'qituvchi nutq qilyatganda ko'proq tinglovchining e'tiborini o'ziga jalb etishi kerak chunki bolalar asosan 10,15 minut bitta joyga qaratish mumkin bolalarni bizlar nutqimiz bilan zeriktirmasligimiz kerak.

***Adabiyotlar:***

1.R.Qo'ng'irov va b.Nutq madaniyati va uslubiyatlar asosalari ''O'qituvchi ''.1992-yil.

2.E.A.Begmatov. Notiqlik nodir boyligi T.,''O'zbekiston ''1980-yil.

3. H.Abdurahmonov, N. Mahmudov. So'z etikasi. 1981-yil.

4.N.Mahmudov. O'qituvchi nutqi madaniyati. Alisher Navoiy nomidagi O'zbekiston Milliy kutubxonasi nashriyoti, 2009-yil.



# MEHNAT TA'LIMIDA AMALIY MASHG'ULOTLARDA TEXNIKA XAVFSIZLIGI QOIDALARIGA AMAL QILISH

Xalilova Xurshidaxon Alijonovna
Quva pedagogika kolleji
Maxsus fan o`qituvchisi

**Annotatsiya.** Ushbu maqola mehnat faniga bag'ishlangan bo'lib, asosan kollej o'quvchilariga mehnat darslari qanday o'tilishi va bu jarayonda xavfsizlik qoidalariga qanday amal qilish kerakligi haqida fikr yuritiladi.
**Kalit so'zlar:** qo'l mehnati, estetik imkoniyat, mehnat, ongli yondashuv, texnika xavfsizligi, ekologik munosabat.

Yuqori kasb-hunar maktablarida o'quvchilarni mehnatga tayyorlash ularning qiziqishlari, moyilliklari va imkoniyatlariga asoslangan qo'l mehnati hisoblanadi. Shu munosabat bilan mehnat ta'limi jarayoni o'quvchilarda ushbu yosh uchun bilim, mehnat, axloqiy, estetik, iqtisodiy-ekologik va aqliy imkoniyatlarni aniq, mehnat jarayonlarida rivojlantirishga qaratilgan, natijada ularni mehnatga tayyorlashning keyingi bosqichlarida davom ettirilishi uchun zarur aloqadorlik hosil qilinadi. Qo'l mehnati jarayonida talabalar asosan

- ✓ ishlab chiqarish texnologiya chiqindilari: (sim, yog'och, gazlama va boshqalar) bilan;
- ✓ tabiiy va su'niy xomashyolar (yog'och, yelim va boshqalar) bilan;
- ✓ keng iste'mol mollari va xalq hunarmandchiligi mahsulotlari;
- ✓ tayyorlash uchun mahalliy xom-ashyolar bilan elektr;
- ✓ radiotexnika to'plamlari va hakazolar bilan ishlashga o'rganadilar.

Bularning hammasi o'quvchilarga qo'l asboblari bilan ishlash, har xil xomashyolardan foydalanishning ma'lum tajribasini to'plashga imkon beradi, bu esa mehnatning qadrini va ma'nosini tushunishga, mehnat kishilariga hurmatda bo'lishga, mehnatning va kasbning u yoki bu turiga qiziqishlarini shakllantirishga yordam beradi.



Qo‘l mehnatiga o‘rgatishda boshqa fanlarni o‘rgatishda bo‘lganidek, o‘qitishning xilma-xil usullarini qo‘llab, ular yordamida o‘quvchilarning bilim, malaka va ko‘nikmalarini egallab olishlariga, shuningdek bilish qobiliyatlarini rivojlanishiga erishiladi.

O‘quvchilarning bilim, malaka va ko‘nikmalarini turli ish turlari bilan shakllantirib borish quyidagi vazifalar bo‘yicha o‘zlashtiriladi:

- mehnat qurollaridan xavfsizlik qoidalariga rioya qilgan holda foydalana olish;
- qog‘ozning inson faoliyatidagi ahamiyatini bilish va u bilan ishlay olish;
- mehnatga ijodiy va ongli yondosha olish;
- texnik modellashtirishga oid ishlarni bajara olish;
- turli materiallariga ishlov berish jarayonini bilish;
- o‘zining va o‘zgalarning mehnat faoliyatini baholay olish;
- uy-ro‘zg‘or ishlarini bajara olish;
- sodda konstruktorlik ishlarini bajarish;
- mahalliy va tabiiy materiallardan foydalana olish;
- gazlama, ip va tikuv asboblarini bilish;
- oddiy tikish ishlarini bajara olish;
- inson mehnati va faoliyati turlarini anglash;
- qishloq va shahar aholisi hayoti va mehnatini bilish;
- texnik modellashga oid sodda va yengil ishlarni bajara olish (o‘g‘il bolalar);
- oddiy bichish-tikish ishlarini bajara olish ( qiz bolalar).

Agar maktabda bolalarni qo‘l mehnatiga o‘rgatishning asosiy maqsadi, boshlang‘ich mehnat elementlari bosqichlarini, ya’ni bajariladigan ishlarning oddiy elementlari (qog‘ozlarni buklash, qirqish, yelimlash, geometrik figuralarni yasash, applikatsiya ishlari)ni yasash bo’lsa, kollej mehnati ularni bilan biroz yuqori jarayonlar bilan tanishtiradilar.

Yaratilgan mehnat natijalari o‘ziga va yon-atrofdagilariga foydasi tegishini ko‘rgan o‘quvchi mehnatni asrab-avaylashga va mehnat kishilarining mehnat natijalarini ham hurmat-izzat qilishga o‘rganadi. Topshirilgan ishga mas’uliyat hissini va mehnatdagi intizomni tarbiyalash, o‘qitishning ishlab chiqarish bilan birga olib borilishi salomatlik va yosh uchun foydali, jamiyat uchun kerakli



mehnat izchil ligini amalga oshiradi.

O‘quvchilar bayon etilayotgan aynan buyum emas, balki o‘z so‘zlari bilan buyumni bajarilishini eslashlari talab etiladi. Biroq, asosiy o‘rinni hali ham namuna, tayyor ko‘rgazma bo‘yicha ishlash egallaydi. O‘qituvchi darsga tayyorlanar ekan, har bir tayyor mavzu mazkur dars uchun uning maqsad va vazifalariga muvofiq keladigan ishni usul va ko‘rgazmali qurollarni tayyorlaydi.

Qo‘l mehnati darslarida odatda bir yoki ikki asbobdan foydalaniladi, ularni esa navbatchilar tarqatadi. Stolning ustida diqqatni chalg‘itadigan hech qanday ortiqcha narsa bo‘lmasligi kerak. Asboblarni, ayniqsa kesuvchi asboblarni charm g‘ilofda saqlagan ma’qul. Har bir g‘ilof asbobning ma’lum turiga mo‘ljallangan bo‘ladi. Navbatchi o‘quvchi asboblarni tarqatishni doimo birinchi partadan boshlaydi, bunda o‘quvchilar tartib va intizomga o‘rganadilar. Hamma foydalanadigan asboblar sinf shkaflarda saqlanadi, ishdan so‘ng asboblarni o‘quvchilar tozalab yuvib, artib navbatchi o‘quvchiga topshiradilar. Ish xonasida o‘quvchilarga asboblarni ishlatish va saqlash qoidalarini eslatib turuvchi plakat – eslatmalar, albatta bo‘lishi kerak. Texnika xavfsizligi qoidalariga to‘liq rioya qilish baxtsiz hodisalarning oldini oluvchi ishonchli garovdir. Asboblarni ishlatish qoidalarini o‘quvchilar vaqti-vaqti bilan takrorlab turishi lozim. U yoki bu qoidani tushuntirishda o‘qituvchi nima uchun aynan shunday qilish kerakligini, bu qoidalarga rioya qilinmasa qanday hodisalar ro‘y berishi mumkinligini tushuntirishi lozim. Xafvsizlik texnikasining barcha qoidalari so‘zsiz amal qilish lozim.

Ish xonalarida ishlash va asboblardan foydalanish bo‘yicha texnika xavfsizligi qoidalarini quyidagicha umumlashtirish mumkin.

1. Ish xonasiga faqat o‘qituvchi ruxsati bilan kiriladi.
2. Har bir o‘quvchi faqat o‘z ish joyida ishlaydi. Agarda ish jamoa ravishda qilinadigan bo‘lsa, o‘quvchilar o‘z majburiyatlarini yaxshi biladilar.
3. Ish faqat o‘qituvchining ruxsati bilan boshlanadi.
4. Ishni boshlashdan oldin, ish joyini tayyorlash, asboblarni to‘g‘ri va qulay



joylashtirish: O‘ng qo‘l bilan ushlanadigan asboblarni o‘ng tomonga, chap qo‘l bilan ushlanadiganini chap tomonga qo‘y, sanchiladigan, kesadigan asboblarni hech qachon ikkita asbob orasiga qo‘ymang, ularni doimo o‘z joyiga, o‘tkir
tomonini narigi, dastasini o‘zing tomonga qilib qo‘ying.

5. Ish vaqtida ish joyingni tartibli saqlang.
6. O‘tmas yoki buzuq asbob bilan ishlamang.
7. Asbobni ishlatganda, uni o‘qituvchi ko‘rsatganidek ushlang.
8. Asboblarni asrang, ularni to‘g‘ri, o‘z o‘rnida ishlating, ishlatgandan so‘ng ularni tozalab, yuviladiganlarini yuvib, artadiganlarini artib qo‘ying.
9. Narsani, har bir detalni oldingi safargidan yaxshiroq, chiroyliroq, tartibliroq qilishga harakat qiling.
10. Ishni to‘gatdingizmi, ish joyingni tezda tozalab tartibli qilib qo‘ying.

**Turli asboblardan foydalanishda texnika xavfsizligi qoidalari:**

Qaychidan foydalanish qoidalari

1. Qaychini belgilangan joyda, belgilangan holatda saqlang.
2. Qaychining uchini yuqoriga qilib ushlamang.
3. Qaychini ochiq holda qoldirmang.
4. Qaychini yurib turganingizda ishlatmang.
5. Qaychini faqat yopilgan holda uchidan ushlab o‘rtog‘ingiza uzating.
6. Qaychini ushlatayotganda kesilishning yo‘nalishi va materialni ushlab turgan chap qo‘l barmoqlarini kuzatib turing.
7. Yaroqsiz qaychini ishlatmang, uni o‘qituvchiga topshiring.

***Bigizdan foydalanish qoidalari***

1. Bigizni o‘rinsiz ishlatmang.
2. Sirti silliq, sirg‘anchiq qattiq predmetlarni bigiz bilan teshmang.
3.Teshiladigan predmetni qo‘lingizda ushlamang, uni stol, taglik ustiga qo‘yib teshing.

***Pichoq bilan ishlash qoidalari***

1. Uchi yumaloq pichoqdan foydalaning.
2. Pichoqni o‘qituvchi ko‘rsatganidek ishlating, kesganda qattiq bosmang.

***Nina bilan ishlash qoidalari.***

1. Ninani ishlatib bo‘lgach, maxsus nina qadaydigan yostiqchaga sanchib qo‘ying.



2. Ninani hech qachon og‘zingizga olmang.

3. Ortiqcha ninalarni ignadonda quruq holatda saqlang.

4. Ishdan oldin va ishdan keyin ninalarni sanab ko‘ring, yo‘qolgan bo‘lsa yo‘qolgan ninalarni albatta toping.

5. Qog‘oz va kartondan narsalarni yasaganda birinchi teshikni albatta bigiz bilan teshib oling.

Ko‘rilgan choralarga qaramay sinfda baxtsiz hodisa ro‘y bersa, o‘qituvchi birinchi yordamni ko‘rsatishi va maktab vrachini chaqirishi lozim. Ish xonasida yod, bint solingan aptechka bo‘lishi shart.

Ta’lim muassasalarida tashkil etiladigan ijtimoiy-foydali mehnatning turlari xilma-xildir. O‘quvchilarning ijtimoiy foydali ishlari asosan sinfdan va maktabdan tashqari sharoitlarda tashkil etiladi. O‘quvchilarning ta’lim muassasalaridagi ijtimoiy foydali mehnatlari ta’lim muassasasi binosi va hovlisini ozoda saqlash, ta’lim muassasasi o‘quv anjomlarini ta’mirlash, ko‘kalamzorlashtirish va obodonlashtirish ishlarini, jonli tabiat burchaklarini tashkil etishdan boshlanadi. O‘quvchilar boshlang‘ich sinflardanoq ijtimoiy foydali mehnatga jalb etiladilar. Biroq, bu vaqtlarda ular asosan o‘z-o‘ziga xizmat ko‘rsatadilar. Shunga qaramay, boshlang‘ich sinf o‘quvchilari ham o‘zlarining mehnatlari umum foydasiga qaratilganligini, ijtimoiy ahamiyat kasb etishini anglay boshlaydilar.

Ta‘limning keyingi bosqichlarida o‘quvchilar ijtimoiy foydali mehnatining motivi, ijtimoiy-g‘oyaviy asoslari ancha chuqurroq bo‘ladi. Ya‘ni ijtimoiy-foydali mehnat rag‘bati jamiyat oldidagi ijtimoiy burchni his etishi bilan chambarchas bog‘liq bo‘ladi. Jamiyat ravnaqi, el-yurt, xalq farovonligi uchun fidokorona mehnat qilish o‘smir va o‘spirin o‘quvchilar mehnatining ijtimoiy-g‘oyaviy asosidir.

Mazkur faoliyatga o‘quvchilarni jalb etishda ularning qiziqishlari, imkoniyatlari, yosh xususiyatlari hamda jismoniy quvvati hisobga olinadi.

Ijtimoiy foydali mehnat yosh avlodni jamiyat hayotini tashkil etish jarayonida faol ishtirok etishga tayyorlaydi. Boshlang‘ich sinflarda mehnat ta’limiga tayyorlash



dasturi bolalarni har tomonlama kamol toptirishga, aqliy va jismoniy, axloqiy va estetik, iqtisodiy va ekologik bilimlarini shakl lantirishga va tarbiyalashga qaratilgan bo‘lib, o‘z oldiga quyidagi maqsadlarni qo‘yadi:

a) o‘quvchilarning mehnat ko‘nikmasi va malakalarini oshirish, ularda kishilarning ishlab chiqarish faoliyati to‘g‘risidagi bilimlarni kengaytirish, mehnatsevarlik, mehnatga va mehnat kishilariga mansublik ruhida tarbiyalash;

b) mehnat malakasi, mehnat madaniyati asoslarini, o‘z ishi va o‘rtoqlari ishini rejalashtirish va tashkil qilish malakalarini rivojlantirish vazifalarini qo‘yadi;

Boshlang‘ich sinf mehnat darslarida o‘quvchilarda buyumlarni yasash tartibi, ishlov berish, xato va kamchiliklarni yo‘qotish, ish o‘rnini tashkil qilish va boshqalar to‘g‘risida tasavvur hosil bo‘ladi.

Mehnat ta’limi dasturi talablari amaliy ishlar jarayonida quyidagilarni o‘z ichiga oladi:

1. Tayyorlanadigan buyumlarni kundalik uchun zarurligi.
2. Narsa-buyum yoki ishni bajarish jarayonida dasturda ko‘rsatilgan bilim va malakalarning mazmundorligi.
3. Barcha o‘quvchilarni darsda band qilish imkoniyatidan foydalanish.

Mehnat ta’limining yangi dasturlari, metodlari va tashkiliy shakllari asosida ishlab chiqiladi. Mehnat dasturlarida mehnat madaniyatining malaka va ko‘nikmalari aks ettirilgan bo‘lib, unga qarab maktab o‘quvchisi, o‘qituvchisi va maktab faoliyatiga baho beriladi. O‘qituvchi o‘quvchilarning u yoki bu xususiyatlarini, mehnat madaniyatining  tarkibiy qismi birligini hisobga olganda dastur tuzib chiqadi.

Mehnat ta’limi yo‘nalishlaridan birinchisi bolada va o‘smirda inson mehnati haqida va uning mehnatining mahsuli yaratilgan buyumlar to‘g‘risida, ishlab chiqarish muhiti, materiallarni ishlab chiqarish texnologiyasi, moddiy ishlab chiqarish iqtisodiyoti haqida tasavvurlar hosil qilishga har tomondan yondashishni talab qiladi.

O‘z fanini yaxshi bilgan o‘qituvchi biror buyum narsani  tayyorlash usulini mahorat bilan tushuntirib va ko‘rsatib bera oladi, bu esa mehnat amallarini



o‘quvchi to‘g‘ri idrok etishni ta’minlaydi. O‘qituvchi shu munosabat bilan darsga puxta tayyorgarlik ko‘rishi, bolalarga ko‘rsatadigan buyum-narsani o‘qituvchining o‘zi oldindan tayyorlab ko‘rishi lozim, chunki buyum-narsani tayyorlash davomida qiyin ish usullarini qo‘llashga to‘g‘ri kelib qolishi mumkin. Agar o‘qituvchining o‘zi narsalarni oldindan tayyorlasa o‘quvchilarga uni tayyorlashning metod va usullarini ko‘zda tutgan bo‘ladi. Har bir dars o‘quvchilarning bilim va malaka doiralarini kengaytirishi hamda mustahkamlashi, ularda barqaror ijobiy ko‘nikma va odatlar hosil qilishga yordam berishi lozim.

Foydalanilgan adabiyotlar

1. Mavlonova R.A, Sanakulov X.R, Xodiyeva D.P “Mehnat va uni o‘qitish metodikasi” O‘quv qo‘llanma. 2007yil TDPU.
2. X.Sanakulov, D.Xodiyeva “Boshlang‘ich sinflarda qog‘ozdan amaliy ishlar” metodik qo‘llanma 2012 yil T:.Ipak yo‘li poligraf, 2012.
3. Ta’lim to‘g‘risidagi O‘zbekiston Respublikasining Qonuni (Barkamol avlod – O‘zbekiston taraqqiyotining poydevori. 1997 yil T.,“Sharq” nashriyoti)
4. Kadrlar tayyorlash bo‘yicha milliy dastur. (Barkamol avlodO‘zbekiston taraqqiyotining poydevori. 1997 yil T.,“Sharq” nashriyoti)
5. Sanakulov X.R, Xodiyeva D.P «Boshlang‘ich sinflarda tabiiy materiallardan amaliy ishlar» o‘quv-metodik qo‘llanma 2009 yil. TDPU.



**MAKTABGACHA YOSHDAGI BOLALARNING MATEMATIK TASAVVURLARINI SHAKLLANTIRISHDA O'YINNING AHAMIYATI**

Quva pedagogika kolleji
Maxsus fan o`qituvchisi
Ubaydullayeva Xilolaxon

**Annotatsiya.** Ushbu maqola bolalarga ilk yoshlardan boshlab matematikani o'rgatish jarayoni haqida so'z yuritadi. Uning foydali jihatlari, o'rgatish usullarini bayon qiladi. Shuningdek, matematikani o'rgatishni bir necha usullarini tahlil qilib, bir necha xil o'yinlarga misollar keltiriladi. Matematikani bolalar tafakkuriga ijobiy ta'sir qilishi keng yoritiladi.

**Kalit so'zlar:** didaktik o'yinlar, harakatli o'yinlar, musiqaviy o'yinlar, dunyoqarash, qoida, intellektual salohiyat, matematik fikr yuritish, rag'batlantirish, tafakkur.

Mamlakatimizda sodir bo'layotgan ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlar, xalq ta'limi tizimida bo'layotgan o'zgarishlar «Ta'lim to'g'risida»gi qonun hamda «Kadrlar tayyorlash Milliy dasturi»da ko'rsatib o'tilganidek, har bir boshlang'ich sinf matematika o'qituvchisi oldida muhim vazifa qo'yilmoqda. Bu vazifalar boshlang'ich ta'lim uchun xos bo'g'inlarni ajratish imkonini beradiki, bu bo'g'inlar xilma-xil o'quv fanlari dasturlarida, o'quv rejalarida, darsliklarda ta'limning joriy etilishi hamda metodik tizimida biror tarmoqni hosil qilinishi mumkin.

Davlat ta'lim standartlari o'quv fani bo'yicha o'quv metodik majmualar (dastur, o'quv rejasi, darslik)larni yaratish uchun keng imkoniyatlar ochib beradi, shuningdek o'quv fanlararo bog'lanish va bilimlarini muvofiqlashtirish tamoyili asosida o'quv fanlarining o'zaro bog'liqligi va fanlararo bog'lanishini ta'minlash-ga xizmat qiladi.

Bolalar bog'chalarida tarbiyalanuvchilar uch guruhga bo'lingan holda tarbiyalanadilar, ya'ni: kichik guruhlar, o'rta guruhlar, katta guruhlar. Olib borilayotgan mashg'ulotlarning mazmuni ularning yoshiga va qobiliyatiga mos holda tashkil etiladi.



Maktabgacha yosh davri- bolalarning rivojlanishidagi muhim bosqich bo'lib hisoblanadi, bu davrda ularning fiziologik, psixologik, jismoniy, ruhiy,ma'naviy, axloqiy, aqliy jihatdan rivojlanadi va shu bilan birgalikda insonlarga mehr oqibatli bo'lish, kattalarga hurmat, kichiklarga izzat qilish kabi bir qator insoniy fazilatlarni tarbiya lashga zamin yaratiladi. Shu boisdan maktabgacha tarbiya muassasalarida mazkur maqsadlarga ko'ra qator ishlarni olib borish, shu jumladan, turli didaktik o'yinlar texnologiyalaridan foydalanish va boshqa vositalar orqali bolalarning elementar matematik tasavvurlarini shakllantirish shakllantirish, ularni har tomonlama barkamol, jismonan sog'lom, aqlan yetuk, ruhan tetik qilib tarbiyalashda muhim ahamiyat kasb etadi.

O'yin maktabgacha tarbiya yoshidagi bolalarning asosiy fazilatlaridan biridir. Bola hayotining asosiy qismini o'yin bilan o'tkazadi. «Bola uchun o'yin-voqelik-deb yozgan edi. K.D.Ushinskiy, binobarin, tevarak atrofdagi voqelikdan ko'ra ancha qiziqroq voqelikdir. U bolaga xususan tushunarli bo'lgani uchun qiziqdir, o'yin bolaga shuning uchun tushunarliki, unda qisman bolaning o'zi yaratgan narsa bor».

Didaktik o'yinlar orqali bolalarning faoliyati mustahkamlanashi bilan birgalikda turli xil shakllar to'g'risidagi ma'lumotlarni berish orqali bolalarning elementar matematik tasavvurlari shakllanib boradi. Didaktik o'yinlar orqali bolalar faoliyati mustahkamlanadi, hayot haqidagi ilk tasavvurlari, jonli va jonsiz tabiat haqidagi o'y-fikrlari, turli buyum predmetlarning ko'rinishi, nomi, rangi, shakli, tuzilishi, o'simlik va hayvonot olamidagi rang-baranglikni anglaydilar.

O'yin jarayonida bolalar turli qiyinchiliklarni, har qanday to'siqlarni yengib o'tishga harakat qilib o'rganib boradilar.

O'yin qadim zamonlardan mavjud bo'lgan va u ko'pgina pedagoglar, psixologlar, olimlar diqqatini o'ziga tortib kelgan. O'yin ibtidoiy jamoa tuzumi davridayoq yuzaga kelgan bo'lib, jamiyat hayotida mehnatdan keyin turadi va uning mazmunini belgilaydi.

Bugungi kunda o'yinlarning turli-tuman turlari mavjud: milliy o'yinlar,



harakatli o'yinlar, sport o'yinlari; so'z o'yini; qo'g'irchoq o'yini; ma'naviy-ma'rifiy o'yinlar; intellektual o'yinlar; o'ylab top o'yinlari; zamonaviy texnika va komputer o'yinlari. Maktabgacha tarbiya yoshidagi bolalar o'yini o'zining mazmuni, xususiyati, tashkil etilishiga ko'ra xilma-xildir, uni quyidagi turkumlarga ajratishadi:

***1)Ijodiy o'yinlar.***

***2)Qoidali o'yinlar.***

Ijodiy o'yinlarni bolalarning o'zlari ixtiro etadilar. Bunda avvaldan belgilangan qoidalar bo'lmaydi, o'yin qoidasini bolalarning o'zlari o'yin jarayonida belgilab olishadi.

Ijodiy o'yinlar turlariga drammalashgan o'yinlar, qurilish o'yinlari, tabiiy materiallar bilan o'ynaladigan o'yinlar kiradi. Tabiiy materiallarning nomlanishi jarayonida geometrik figuralar, arifmetik hisob to'g'risidagi tushunchalar aytilishi natijasida bolalarda dastlabki elementar matematik tasavvurlar shakllantiriladi. Qoidali o'yinlarning mazmunini va qoidasi kattalar tomonidan belgilanadi. Qoidali o'yinlarga quyidagilar kiradi: didaktik o'yinlar, harakatli o'yinlar, musiqaviy o'yinlar.

Didaktik o'yinlar maktabgacha ta'lim muassasasida ta'lim va tarbiya vositasi sifatida keng qo'llaniladi. Didaktik o'yinlar ta'lim bilan bevosita uzviy bog'liq bo'lib unga yordam beradi.

Bunday o'yinlar kichik bolalar uchun «rangiga qarab top», «Shakliga qarab top», va katta guruh bolalari uchun «Dehqonlar nimani yetishtirishadi», «Kim ko'proq narsani nomini ayta oladi», «Qarab ol-u, eslab qol», «Nimaning shakli tasvirlangan» kabi o'yinlarni aytish mumkin.

O'yinda qatnashgan bolalarni maqtash rag'batlantirish mumkin. Didaktik o'yinning xususiyati shundaki, unda tarbiyachi bilan bolalar munosabati bevosita o'yin tarzida kechadi. Bunda tarbiyachi shu o'yin qatnashchisi yoki tashkilotchisi bo'ladi. O'yinlar bolalarda kuzatuvchanlikni, mashq qilish nutqlarini ravon qilish, elementar matematik tushunchalarni shakllanitirishga xizmat qiladi.

Tarbiyachi didaktik o'yinni bolalarni qiziqtirgan holatda tugallashi lozim, ya'ni bolalar shu o'yinni yana davom ettirish istagi bilan qolsinlar.



Bolalar birdaniga tushunchalar vositasida o'ylamaydilar. Ularning tafakkuri ma'lum yoshgacha konkret bo'lib tasavvurlar yordamida vujudga keladi. Tushunchani tarkib toptirishda shunga erishmoq kerakki, tushuncha bir xil miqdorlarning barcha muhim bo'lmagan xossalarini tashlab turib, ularning asosiy xossalarini va belgilarini umumlashtirishini bolalar yaxshi anglab olsin. Masalan: ***«Uchburchak***» tushunchasi- uchta burchagi va kesmalardan iborat uchta tomoni mavjudligini umumlashtiradi.

Inson tafakkuri nutq bilan, til bilan uzviy bog'liq bo'lganligi sababli maktabgacha tarbiya yoshidagi bolalar fikr yuritishning vujudga kelishi va rivojlanishi ularning matematik bilimi bilan o'lchanadi. Biroq, ularda ko'rgazmali xarakat, ko'rgazmali-obrazli tafakkur turlari bilan bevosita ifodalanadigan tafakkurdan oldinroq namoyon bo'ladi. Bolada paydo bo'layotgan elemetar tafakkur uning predmet va jismlarga, o'yinchoqlarga, buyumlarga nisbatan bildirilayotgan harakatlarida ko'zga tashlanadi. Bir yoshga yetguniga qadar ovozli o'yinch oqlarni ushlab ko'rish va ulardan foydalana olish uquvining paydo bo'lishi fikr yuritish faoliyatida sifat o'zgarishlarining yuzaga kelayotganligidan dalolat beradi. Bolalarning o'yinchoqlar bilan bevosita va bilvosita muloqotga kirishishi ularda tafakkurning o'sayotganligidan dalolat beradi. Asta-sekinlik bilan ularda analitik-sintetik faoliyat vujudga keladi. Oila a'zolari bola bilan muloqotga kirishganlarida uni so'z va tushunchalar mohiyatiga yetaklashlari tafakukkurning rivojlanishi uchun muhim imkoniyat yaratadi. Kattalarning jism va predmetlarning nomini aytib bolaga ko'rsatishlari va bunga javoban go'dakning munosabat bildirishi elementar tushunishning (anglashning) paydo bo'layotganligi va elementar matematik tasavvurlarning shakllanayotganligidan dalolat beradi.

Bolalarni aqliy tomondan tarbiyalashda boshlang'ich matematik tushunchaga katta ahamiyat beradi. Maktabgacha tarbiya yoshidagi bolalarda va boshlang'ich maktab yoshida elementar matematika tasavvurlarini taraqqiy ettirish muammolari ustida ilmiy ishlar olib borgan pedagog Y. N. Tixeyeva o'z sistema va qarashlarini tanqid qildi. Y. N. Tixeyeva «bola bilimni hayotdan olishi kerak, hayotning o'zi har qadamda bolaning oldiga amaliy vazifalarni qo'yadi, ya'ni o'lchash, sanash, ayirishlar kabi. Har bir normal bola kattalarning



yordamisiz 10 gacha sanashni bilib oladi, deydi olima. Ayniqsa birinchi o’nlik sonlarni bilib olishga katta ahamiyat beradi. U bolani sanashga o’rgatishda majbur qilmaslik kerak, faqat unga ko’rgazmali, didaktik material berish kerak deydi. Shuningdek, maxsus material bilan birgalikda tabiiy materiallar berish kerak, masalan mevalar, cho’plar, umuman bolani atrofida doimo bo’ladigan narsalar. Y. N. Tixeyeva birinchi bo’lib matematik tasavvurlarga o’rgatish programmasini tuzishga urinib ko’radi. Y. N. Tixeyeva sanamasdan sonlarni bir ko’rishda ilib olish metodini tavsiya etadi, ya'ni monografik metod asosida. 1915-yilda Y. N. Tixeyeva “Bog’chada son-sanoq” kitobini yozadi. Uning qarashlari bir-biriga ziddir. Nazariyada bolalarning taraqqiyotiga aralashmaslik kerak desa, amalda esa tarbiyachining o’yin va mashqlarida rahbarlik rollarini qo’llab-quvvatlaydi. Albatta, son haqidagi tushuncha tug’ma, bolalarni maxsus mashg’ulotlarda sanashga o’rgatishga yo’l qo’ymaslik kerak. Shuning uchun ko’p olimlar son-sanoq metodikasini ishlab chiqmaydi, balki son-sanoqqa o’rgatish programmasini belgilab chiqadi. Y. N. Tixeyeva didaktik va hayotiy materiallarning rolini ko’rsatdi, uni o’rgatishda ketma-ketlik, sistemalilik, takroriylik prinsipiga amal qilishni ko’rsatdi. Ko’pchilik boshlang’ich sinf o’qituvchilari matematikani o’rgatishda asosiy metod faqat didaktik o’yin metodi deb hisoblaydi. Lekin nafaqat didaktik o’yinlar va balki didaktik materiallaridan ham foydalanish mumkin. Olim F.N.Blexer ham bolalarni sanashga o’rgatish kerak emas, sharoit yaratish kerak deydi. U maxsus mashg’ulotlarni inkor etadi. Faqat tayyorlov guruhlardagina mashg’ulot o’tkazish kerak, deydi. U ko’proq yakkama-yakka, yo’l-yo’lakay o’rgatishni ma'qullaydi. F. N. Blexer didaktik o’yinlarga katta ahamiyat beradi. U juda qiziqarli didaktik o’yinlarni ishlab chiqdi. Didaktik o’yin bu o’rgatishning eng asosiy metodi deydi. U “Didaktik o’yinlar” kitobida tarbiyachilarning ish tajribalaridan foydalanadi. Chunki, biz bilamizki, bolalarni faqat maxsus mashg’ulotlardagina emas, tasodifiy o’yinlar orqali ham o’rgatish mumkin. Didaktik o’yin esa asosiy metodlardan faqat bittasidir. Lekin u birdan-bir metod bo’la olmaydi. U boshqa metodlar bilan birgalikda qo’llaniladi. Shunday qilib, F.N. Blexer va Y. N. Tixeyeva 30-40 yillar ichida bog’cha ishiga katta hissa qo’shdi. Oxirgi 50-60 yillar davomidagi ilmiy ishlarning natijalari bolalar bog’chasida elementar matematika tasavvurlarini ishini ilmiy asosda olib borish imkonini berdi. 1969-70 yillardagi dasturga birinchi bo’lib matematik tasavvurlarning boshqa bo’limlari ya'ni vaqt, tevarak atrof, kattalik, shakl bo’limlari kiritildi. Olim A. M. Leushina sanoq bo’limi bo’yicha ikkinchi



kichik guruppadan boshlab haftada 1 marta maktabga tayyorlov guruppada, haftasiga 2 marta maxsus mashg'ulotlar o'tkazishni taklif qildi. Uning taklifiga binoan bunday mashg'ulotlar 1970 yildan boshlab o'tila boshladi. Uning xizmatlari evaziga pedagogika institutlari va pedagogika bilim yurtlarida matematika kurslari uzaytirilgan. U oxirgi 20-30 yillar davomida bolalarni sanoqqa o'rgatish masalasi bo'yicha ish olib borgani uchun matematik tasavvurlarining boshqa masalalari bo'yicha ish olib borolmaydi. Lekin shunga qaramay 1968-yilda bolalar bog'chasi tarbiya programmasining sanoq bo'limi u tomonidan ishlab chiqildi. A. M. Leushinaning 1963-yilda chiqqan «Bolalar bog'chasida sanoq bo'yicha mashg'ulotlar» asari bolalar bog'chasining o'zida o'tkazilgan ilmiy tadqiqot ishlari qo'lyozmasi bo'yicha yozilgan. Olimlar va psixologlar elementar matematika bo'yicha bir qancha ishlar olib bormoqdalar. A. M. Leushina bolalarni son-sanoqqa o'rgatishni ilmiy metodga asoslab yangidan tuzdi. Sanoqqa o'rgatish aqliy va ilmiy vazifalar asosida tuzildi. Bosqichma-bosqich sonlarni o'rgatish, ko'pliklar bilan tanishtirish, sonlar bilan tanishtirish, miqdor son, tartib son, sonlarni birliklardan iborat tarkibiy miqdori bilan tanishtirish, 5 ni 2 kichik songa ajratish, kichik sondan 5 sonini hosil qilishga o'rgatish, sonlar o'rtasidagi munosabatlarni tushunish arifmetik masalalar yechish, ikki to'plamni taqqoslash, ular o'rtasidagi tenglik va notenglikni aniqlashga o'rgatish o'rganilgan. A. M. Leushinaning xizmatlari yana shundaki, u analizator yordamida sanashga o'rgatishning xilma-xil mashqlarini ishlab chiqdi.

Y. Komenskiyning fikriga ko'ra, "Bolalar har doim hamma narsani qilishga tayyor. Bu juda foydali va shuning uchun nafaqat ularning ishiga aralashmaslik kerak, balki ular doimo qiladigan biror narsaga ega bo'lishlarini ta'minlash uchun choralar ko'rish kerak".

Matematikaning ajoyib olami bilan tanishish maktabgacha yoshdan boshlanadi. Qiziqish va xohish bilan bolalar raqamlar bilan tanishadilar, ular bilan ishlashni o'rganadilar, obyektlarni hajmi bo'yicha taqqoslaydilar, o'rganadilar geometrik figuralar makon va zamonda orientatsiya qilish malakasini egallaydi. Matematika tafakkur, mantiq va diqqatni rivojlantirish uchun katta imkoniyatlar beradi.

Bo'limlarda bilimlarni muvaffaqiyatli o'zlashtirish uchun didaktik o'yinlarda elementar matematik tasvirlarni (FEMP) shakllantirish muhim rol o'ynaydi. O'yin - bu bolalarning etakchi faoliyati, faqat o'yinda bola ko'zga tashlanmasdan o'rganadi va bilimlarni muvaffaqiyatli mustahkamlaydi.



FEMP o'yinlarining har biri bolalarning matematik (miqdoriy, fazoviy, vaqtinchalik) tasvirlarini takomillashtirishning muayyan muammosini hal qiladi.

Didaktik o'yinlar to'g'ridan-to'g'ri FEMP darslari mazmuniga dasturiy vazifalarni amalga oshirish vositalaridan biri sifatida, shuningdek, tushdan keyin bolalarning bilimlarini mustahkamlash bo'yicha individual ish uchun kiritilgan. FEMP darsining tuzilishidagi didaktik o'yinlar bolalarning yoshi, darsning maqsadi, maqsadi va mazmuni bilan belgilanadi.

Shuningdek, matematikani o’rgatishning asosiy maqsadi bolada tarbiyaviylikni rivojlantirish.

Tarbiyaviylik prinsipi maktabgacha yoshdagi bolalarda matematik tassavvurlarni shakllantirishda fanga bo’lgan qiziqishni uyg’otish ya‘ni bilimlarni o’zlashtirishga harakatini, ularni egallash va mustaqil kengaytira olishga o’rgatishni o’z ichiga oladi shu bilan birga ularda tafakkurni shakllantirish, matematik tushuncha va tasavvurlar bilan boyitish, xotira va diqqatni rivojlantirish, ijodiy tafakkurni tarbiyalash kabi ishlarni amalga oshirishni talab etadi. Bu prinsip maktabgacha yoshdagi bolalarda ziyraklik, topqirlik, aqllilik xislatlari bilan birga Vatanga muhabbatni hamda rostgo’ylik, mehnatsevarlik kabi insoniy fazilatlarni tarbiyalash ham matematika mashg’ulotlarida amalga oshirish imkoniyatlari mavjudligini ifodalaydi.

Foydalanilgan adabiyotlar

1. Komenskiy Ya.A. Ajoyib didaktika. M., 1955 yil
2. Konstantinov N.A., Medinskiy E.N., Shabaeva M.F. Pedagogika tarixi. M., 1982 yil
3. Lordkipanidze D.O. Yan Amos Komensiy, tahr. 2, M, Pedagogika, 1970 yil
4. Nipkov K.E. "Yan Komensiy bugun" "Glagol", Sankt-Peterburg 1995 yil
5. Piskunov A.I. "Chet el pedagogikasi tarixi bo'yicha kitobxon". - M.: Ta'lim, 1981.
6. Komenskiy Ya.A. "Buyuk didaktika". - Sevimli. ped. Op. M., Uchpediz, 1955 yil.
7. Konstantinov N.A., Medinskiy E.N., Shabaeva M.F. "Pedagogika tarixi". - M.: Ta'lim, 1982.
8. "Komenskiy Ya.A. Tanlangan pedagogik asarlar ". T.2. - M.: Pedagogika, 1982.



# KORREKSION PEDAGOGIKA—FAN SIFATIDA

**Musurmonova Go'zal Muhiddin qizi**

Toshkent Kimyo xalqaro unversiteti Samarqand filiali

Boshlang'ich ta'lim yo'nalishi 1-kurs talabasi

**Musurmonova Go'zal Muhiddin qizi**

Samarkand Branch of Tashkent International University of Kimyo student of primary education

**Annatatsiya**

Ushbu maqolada gapirishi va aqliy jihatdan nuqsoni bo'lgan bolalarning jismonan rivojlantirish nutqi va tafakkurini rivojlantirish bo'yicha olib boriladigan ishlarning mazmuniga qo'yiladigan talablar yoritilgan

**Abstract**

This article describes the requirements for the content of work on the development of speech and thinking of children with speech and mental disabilities.

**Kalit so'zlari:** Korreksion,Defektalogiya,aqlan zaif, og'ir nutq nuqsoni, Logopediya, oligofrenopedagogika.

**Key words:** Correction, Defectology, mentally retarded, severe speech impairment, Speech therapy, oligophrenopedagogy.

**Reja**

1.Maktabgacha tarbiya muassasining asosiy maqsadi vazifalari.

2. Bola huquqlari haqidagi konvensiya

3.Korreksion pedagogika fanining maqsadi va vazifalari.

4.Aloxida yordamga muxtoj bolalar

5.Aloxida yordamga muxtoj bolalar uchun diffrensial va integratsiyalashgan ta'limni tashkil etish

«Uchinchi ming yillikning bolasi» kitobidagi tayanch dasturida «Maktabgacha yoshdagi bolalar ta'lim-tarbiyasiga ko'yiladigan davlat talablari» asosida maktabgacha tarbiya muassasalaridagi ishlarning vazifasi, mazmuni yoritilgan. Dasturning VI bo'limi "Maktabga tayyorlov davri"deb nomlangan. Ushbu bo'limda 6-7 yoshli bolalarni jismonan



rivojlantirish, nutqi va tafakkurini rivojlantirish va ularni ma’nan rivojlantirish bo‘yicha olib boriladigan ishlarning mazmuniga qo‘yilgan talablar yoritilgan.

Dasturning «Bolalarni ma’nan rivojlantirish» qismida:

-savollarga javob berish, turli mavzularda fikr bayon qilish xamda atrofdagi odamlarning she’r, ertak va xikoyalarida bayon etilgan, rasm, multfilm, kinofilmlarda ifodalangan fikrni anglash, ularning mazmunini qayta so‘zlab bera olish ;

-nutq tovushlarini to‘g‘ri talaffuz qilish. Fikrni grammatik jixatdan aniq bayon qila olish;

-so‘zda tovushlarning ketma-ketligini farqlash, bo‘g‘in va so‘zlarni to‘g‘ri tuzish, eshitgan nutq tovushlarini farqlay olish;

-bosma harflarni o‘zaro farqlay olish, nutq tovushi bilan harfni bir biridan farqlay olish;

-ertak, xikoya, maqol va topishmoqlar obrazliligini xis eta olish;

-ifodali tarzda she’r ayta olish va boshqa talablar qo‘yilgan.

Bolaning maktabga tayyorlash guruxiga o‘tishi uni alohida mavqega qo‘yadi : u o‘zini yangi hayot –maktab xayoti bo‘sag‘asida turganligini anglaydi; u endi tarbiyachisini o‘qituvchi deb biladi. Bolaning mashg‘ulotlardan tashqari vaqtdagi jamoa faoliyatlarida o‘zini-o‘zi tashkil etish va bir-birini nazorat qilish kuchayib boradi. Bolalarning jamoa fikrlari va umumiy oddiy talablari paydo bo‘ladi. Bu yoshdagi bolalar o‘rtasida mashg‘ulotlar, shuningdek, didaktik o‘yinlar ,qoidali o‘yinlar va harakatli o‘yin-musobaqalar tobora ko‘proq axamiyat qozonadi. Bola o‘yin bilan jiddiy ish o‘rtasidagi farqni tushunib oladi, qachon va qayerda o‘ynash, jiddiy ish bilan shug‘ullanish kerakligini bilib olgan bo‘ladi. U oilasida va bolalar bog‘chasida o‘ziga topshirilgan muayyan vazifalarni bajaradi. Bunda katta yoshdagi kishilarning bolalar mexnati natijalariga, bu mexnatning tevarak-atrofdagi kishilar uchun bo‘lgan axamiyatiga tegishli baxo berishlari, bolaning o‘z tashabbusi bilan biron ishni boshlab yuborish istagini maqullashlari muximdir.

Bolaning bilish faoliyati murakkabroq tus ola boshlaydi, idrok qilishi muayan maqsadga yo‘nala boshlaydi. Turli narsalar yoki ularning tasvirlari bilan muntazam ravishda tanishib borish natijasida bolaning muayyan vazifaga bo‘ysundirilgan kuzatuvchangligi oshib boradi. Idrokning o‘sishiga raxbarlik qilinsa, maktabgacha tarbiya yoshi oxirida bolada muxim sensor qobiliyatlar: ko‘z bilan aniq chamalab bilish, proporsiyalarga ko‘rib turib baxo berish, fonematik uquvlari va musiqa tovushlarini to‘g‘ri idrok etish va ayta bilish qobiliyatlari paydo bo‘lib boradi. Bola kuyning harakatini, tovushlarning pasayishi va yuqorilanishini, balandligi va uzunligi har xil bo‘lgan tovushlarni, ashula aytish va she’r o‘qish tempining o‘zgarib turishini farq qilish va buni o‘zi amalda ifodalab berishi mumkin.Muayyan maqsadga qaratilgan ta’lim natijasida bolaning ixtiyoriy ravishda esda saqlab qolish va ifodalab berish qobiliyati o‘sadi. Bola esda saqlab qolishning har xil usullarini qo‘llay boshlaydi: materialni ma’nosiga qarab guruxlarga bo‘ladi, esda saqlab qolmoqchi bo‘lgan narsasini ko‘p martda takrorlaydi va x.k. Bolalar eng oddiy mantiqiy

fikrlashni o‘rgana boshlaydilar. Ular nutqning tovush tuzilishini taxlil qila oladigan bo‘lib qoladilar: bola so‘zdagi tovushlarni aloxida o‘zini talaffuz qilishi, so‘z qaysi tovushlardan tuzilganligini aytib bershi mumkin. Uning muayyan voqealarni tegishlicha izchillikda ravon va batavsil xikoya qilib berish ko‘nikmasi oshib boradi.

Tayanch dasturida bolalr nutqi va tafakkurini rivojlantirish ishlariga katta e’tibor berilgan bo‘lib, ularni didaktik o‘yinlar orqali amalga oshirish talab etilgan.Shunday qilib, tayyorlov guruxi tarbiyalanuvchilari o‘quv yilining oxirida murakkab va katta xajmdagi bilim, ko‘nikma va malakalarni egallab olishlari lozim. Biroq barcha bolalar barovariga dastur talab etgan bilimlarni o‘zlashtira olmaydilar.

Xar qanday jamiyat uz farzandlarini har tomonlama yetuk , komil inson bo‘lib voyaga yetishni, munosib fo‘karolar bo‘lib, davlat tarraqiyotiga, gullab yashnashiga o‘z ulushlarini qo‘shishlariga harakat qiladi umid bog‘laydilar.

Afsuski, dunyoning ko‘pgina mamlakatlarida bolalar hali ham huquqlaridan mahrum etilganlar, ya’ni ularning sog‘-salomat hamma qatori to‘laqonli rivojlanishlari va jamiyat hayotida faol ishtirok etishlari uchun kerakli imkoniyatlar yaratilmagan..

Maktabga qabul qilingan ayrim bolalar uni to‘liq bitira olmayaptilar, jismoniy yoki ruhiy rivojlanishida nuqsoni bor bolalar uyda o‘tiribdi ta’lim olishdan mahrum, ayrimlarining ta’lim olishi chegaralangan.Kasallikni oldini olish mumkin bo‘lgan joylarda hali ham juda ko‘p bolalar xastaliklardan nobud bo‘lmoqdalar, to‘yib ovqat yeyish, toza ichimlik suvidan bahramand bo‘lish ko‘p mamlakatlarda hali ham to‘liq tashkil etilmagan.Bundan tashqari, jahonning ba’zi bir qit’alarida maktab yoshidagi bolalar ham qurolli kuchlar safiga chaqirilmoqda, ular zo‘ravonliklarga, qiynoqlarga duchor bo‘lmoqdalar, jismoniy jazolanmoqda, kerak bo‘lsa, ozodlikdan, kafolatlangan huquqlaridan mahrum qilinmoqdalar.

Asosiy ehtiyojlari va huquqlari qo‘pol buzilgan bolar hech qachon boshqalarning huquqlarini hurmat qila olmaydilar hamda odil va g‘amho‘r bo‘la omaydilar. ¥uquqning buzilishi faqat shaxsning azob-uqubatlanishini yuzaga keltirishiga sabab bo‘libgina qolmay, balki ularning ongida siyosiy barqarorlik urug‘larini ekilishiga va qurolli nizolarga sabab bo‘lmoqda. ¥uquq muammolari har bir insonga to‘g‘ridan – to‘g‘ri yoki bevosita tegishlidir.1 dekabr 1993 yilda 153 mamlakat bola huquqlari haqidagi konvensiyani ratifikatsiya qilish yo‘li bilan, o‘zlarining bolalar kelajagini muxofaza qilishga tayyor ekanligini namoish etdilar. Bola huquqlari haqidagi Konvensiya – bu butun jahon bolalariga xos bo‘lgan bolar huquqlari haqidagi Birlashgan Millatlar Tashkilotining shartnomasidir. Konvensiya - bola huquqlari haqidagi universal rasmiy Kodeksdir. Konvensiyada bolalar huquqlari to‘rt toifaga ajratib berilgan bo‘lib, ular 54 moddani o‘z ichiga qamrab olgan.

1. yashay olish huquqi: bola talablarini qondirish va hayotiy huqularni o‘zida mujassam etish kabi asosiy shartlarni hamda tibbiy hizmatdan foydalana olish, ovqatlanish, boshpanaga ega bo‘lish kabi adolatli, hayotiy me’yorlarni o‘z ichiga oladi.

